# Simsalabim

Es sind schon einige Jahre her und es war an einem warmen Sommernachmittag.
Ich richtete meinen Freischneider auf die mir noch anstehende Arbeit ein. Ich genoss die Hitze der Sonne. Ja, es war das schönste Wetter, um draußen zu arbeiten. In diesem Moment ertönte es in meiner Tasche: Piep, Piep, Piep, Piep!
Mein Handy gab mir zu verstehen, dass ich eine SMS bekommen hatte. Eigentlich nichts Besonderes, oder doch?
Es war gerade nach meiner Mittagspause. Ich stellte meinen Freischneider beiseite und setzte mich auf den Boden um nachzusehen was, und wer mir denn da geschrieben hatte. Als ich mein Handy aus meiner Tasche nahm, schaute ich, las, las noch ein Mal und staunte! Dann schmiss ich mein Werkzeug in die nächste Hecke und lief weg zu meiner damaligen Freundin, dem Sender der SMS. Ohne meinen Arbeitgeber oder meine Arbeitskollegen zu informieren. Der Grund: Mein ganzes Hab und Gut stand auf der Straße, vor der Wohnung meiner Freundin! Natürlich führte mein Abgang zu einigen Problemen mit meinem Arbeitgeber…
Solche SMS-Machtspielchen können einen gnadenlos aus dem Leben reißen oder besser gesagt «reißen lassen». Die Kurzmitteilungen sind heute zu einem Trend und zu etwas Unerlässlichem geworden. Der moderne Mensch muss nun mal mitspielen, wenn er gerne dabei ist und dabei bleiben möchte! Das Smsen ist zu einem Teil unseres alltäglichen Lebens geworden und für die meisten Menschen längst nichts Außergewöhnliches mehr und für manche Freaks nicht mehr aus dem Alltag wegzudenken. Ob es sich hier um Smalltalk oder um etwas Lebenswichtiges handelt, spielt im Jahre 2009, so wie es aussieht, keine Rolle mehr. Das Handy mit all seinen Optionen ist in meinen Augen zwar ein interessantes Kommunikationsmittel, doch wo ist die Grenze der informativen Kommunikation?
Wenn ich in einen Bus oder in den Zug steige, mich umsehe, sehe ich jede Menge gesenkter Köpfe, vertieft, starr auf ihr Handy glotzend, schreibend, Tasten drückend und der Ausssenwelt weit, sehr weit entfernt.
Heute werden mit den Kurzmitteilungen mal schnell Beziehungen beendet, Stalking und Mobbing betrieben und nahestehende Menschen werden bedroht. Sie werden verbal verletzt und gehetzt!
Man sollte sich gut überlegen, wem man seine Handynummer gibt. Neben den positiven Eigenschaften wird auch viel Missbrauch betrieben!
Bei mir ist Schluss mit dem wildem Herumgetippe. Ich lasse mein Handy öfters ganz bewusst aus. Und wenn ich eine SMS schreibe, halte ich mich kurz, ohne einen Roman schreiben zu wollen oder zu müssen. Denn Wichtiges, so denke ich, soll man immer noch zuhause von Angesicht zu Angesicht besprechen!

Yves.E.

# Vum Feier
## bis bei den Handy

Lëtzebuerg virun zirka 100 000 Joer (deemools vläicht 50 Awunner): e Blëtz ass ageschloen an e Kéipchen Hee mat Holz huet Feier gefaang. Op eemol war et net méi däischter an der Nuecht. Ee vun deenen huet d'Hand an d'Feier geluecht an huet sech verbrannt. «Aua», huet hie gejaut a wollt d'Feier läschen, mä déi aner waren dogéint, well si hate Lut an Wäermt an deene kalen Nuechten. Duerch Zoufall ass dunn och nach eng Kaz an d'Feier gefall a well hiren Häuptling Honger hat, huet hie geduecht: «Ech hunn es sat, ëmmer kal z'iessen, kommt mir loossen eis dëse Brot emol schmaachen. Et war exzellent, mä wéi dat Feier erhalen, dat war déi grouss Fro? Kuerz gesot, de franséische Film «La guerre du feu» erzielt dat wonnerbar.
Lëtzebuerg virun zirka 10 000 Joer (deemools vläicht 5000 Awunner): d'Kelten, respektiv d'Gallier koumen an hunn eis geléiert mat Bronz an Eisen Handwierksgeschir ze maachen an och Krichsmaterial, mä dovunner well ech net schwätzen, well Lëtzebuerg dat eenzegt Land op der Welt ass, dat nach ni engem de Krich erkläert huet, obwuel et sech nach ëmmer gutt verdeedege konnt (ausser am Fussball – mä dat kënnt méi speit).
Lëtzebuerg virun zirka 2 000 Joer (deemools vläicht 20 000 Awunner): d'Réimer kommen an si bréngen ons Kultur, Sanitäranlagen an nei Transportweeër (Stroossen), an d'Wäibierger ginn ugeluecht.
Lëtzebuerg virun zirka 1 000 Joer (deemools vläicht 30 000 Awunner). D'Stad Lëtzebuerg gëtt gegrënnt, gutt bewaacht vun den Hesper- an anere Raubritter.
Lëtzebuerg virun zirka 200 Joer (deemools vläicht 100 000 Awunner). De Code Napoléon gëtt ageféiert a gëllt als éischt allgemengt Gesetz, an ass deelweis haut nach gülteg.
Lëtzebuerg 1839 (deemools vläicht 120 000 Awunner) gëtt vu London aus zum selbstännege Staat erklärt (ouni selwer gefrot ze ginn?).
Lëtzebuerg zirka 1900 (deemools vläicht 220 000 Awunner): Lëtzebuerg gëtt en Industrie-Staat an d'Arbed besëtzt etlech Patenter, wéi z. B. den Doppel T-Träger, mat dem iwwerall op der Welt d'Héichhaiser gebaut gi sinn, an nach ëmmer gebaut ginn, mä elo nom Gesetz vum Här Mittal.
Lëtzebuerg zirka 1970 bis haut: haut vläicht 450 000 Awunner + 150 000 Grenzgänger, dat mécht also zirka 600 000 Leit an ongeféier 600 000 Handyen.
Ëm 1995 huet nach bal keen un en Handy geduecht. Am Joer 2000 waren et schonn zirka 250 000 an haut hunn 90% vun de Leit en Handy, déi aner hunn der 2 oder 3.
Mat dëser relativ laanger Zäitgeschicht wëll ech nëmmen drop hiweisen, datt nach kee Geschir oder Apparat esou e spronghaften Zoufloss hat, wéi eben den Handy. A grad esou wéi d'Televisioun, (déi vill méi laang Zäit gebraucht huet, fir dee Status ze erreechen), kann haut kaum nach een ouni dëse Quatsch- a Klapapparat auskommen.

Paul L




*Dëst ass leider dem Paul säi leschten Artikel. Hien huet eis Ufank November fir ëmmer verlooss.*
*Dem Paul seng Frëndlechkeet, Hëllefsbereetschaft, seng lëschteg an humorvoll Aart a Weis a seng gutt Iddie wäerten eis feelen. Du wolls net den nächste Paul sinn, deen eis verléisst a lo bass du en awer. Mir halen dech ëmmer a gudder Erënnerung.* **Äddi Paul !**

# Mobil

Ech hu mir dat Thema erausgesicht, well dat mir um Häerz läit. Wann ech gelift...telefonéiert oder schreift keng SMS... wann der fuert.

**ET ASS MEGA GEFÉIERLECH.**

Kaaft iech eng Freisprechanlag, dat muss jo keng sinn, déi agebaut gëtt, do gëtt et der, déi een an der Ofblend oder am Steierrad aklickt an déi si super. An der Qualitéit an am Präis, si kaschten ëm 70 Euro. A wann dir driwwer nodenkt, wann een eemol ugehal gëtt, well ee während dem Fueren telefonéiert, da kascht dat 74 Euro. D'Rechnung ass also séier gemeet... Also hutt dir besser iech direkt esou eng Freisprechanlag ze kafen, amplaz e Protokoll ze bezuelen am selwechte Wäert.

Egal wéi, et gëtt nëmme Virdeeler!

Ech hu selwer e Meedche vun 20 Joer, an ech kann him et net dacks genuch soen: **KEEN HANDY IWWERT DEM FUEREN!**

A fir dat ze vermeiden, hunn ech him eng Freisprechanlag kaaft, dowéinst weess ech, datt se gutt a bëlleg ass. De Präis misst iech äert Liewe wäert sinn, och wann dir, wéi ech, net vill Geld hutt.

Oder maacht et wéi ech: Grondsätzlech net ophiewen, wann ee fiert oder op der Säit stoe bleiwen, wann een urifft oder fir eng SMS ze schreiwen. Nach besser, wann der ee Beifahrer hutt, da frot deen, datt e fir iech ophieft.

Waart net, bis datt iech oder enger Frëndin, engem Kolleg, engem Brudder, enger Schwëster, engem Noper a.s.w. eppes geschitt, ier iech d'Aen opginn.

An virun allem loosst net esou e blöden HANDY iwwert äert Liewen entscheeden.

Ech hu mech entscheet dësen Artikel op Lëtzebuergesch an op Franséisch ze schreiwen, fir datt esou vill Leit ewéi méiglech e kënne liesen. Sou, lo hunn ech iech laang genuch eng Moralpriedegt gehal, an der Hoffnung, datt et hëlleft. Also: **PASST OP IECH OP!**

J'ai choisi ce sujet, parce qu'il me tient vraiment à coeur. S'il-vous-plaît, ne téléphonez ou n'écrivez pas des messages en roulant.

**C'EST HYPER DANGEREUX !**

Achetez-vous un kit mains libres. Pas besoin d'en acheter un qu'il faut faire installer par un pro. De nos jours il y en a qu'on peut fixer au pare-soleil ou au volant, qui sont super en tant que qualité et prix, environ 70 Euro.

Si vous réfléchissez un tout petit peu ; si vous vous faites arrêter en téléphonant, cela va vous coûter 74 euro.

Alors il vaut mieux investir dans un kit mains libres de plus ou moins la même valeur et vous êtes gagnant sur toute la ligne.

J'ai moi-même une fille de 20 ans et je ne peux lui répéter assez souvent: **PAS DE GSM AU VOLANT.**

Et pour éviter cela, je lui ai acheté un de ces kit mains libres. Maintenant je sais qu'il est bon et pas cher. Même si vous avez peu d'argent, comme moi, votre vie devrait vous le valoir.

Sinon, faites comme moi, ne répondez pas au téléphone en roulant. Arrêtez-vous au bord de la route pour prendre le téléphone ou écrire un sms ou, encore mieux, si vous avez un passager, demandez-lui de répondre pour vous.

Ne laissez pas un GSM décider de votre vie.

J'ai décidé d'écrire cet article en français et en luxembourgeois pour qu'un maximum de personnes save le lire.

Voilà, je vous ai assez fait la morale, en espérant que ça pourra vous aider. Alors: **prenez soin de vous !**

COWGIRL



# Einer
## ist nicht genug...

Vor 6 Monaten waren wir mit der Stëmm in einer Schule. Wir fragten 11jährige, ob sie ein Handy besitzen. Ein Drittel hatte ein Handy, ein Drittel zwei Handys und das letzte Drittel hatte sogar mehrere.

Ich selbst habe übrigens drei. Zwei davon wurden mir geschenkt und eins habe ich mir kaufen müssen, um für die Arbeit jederzeit erreichbar zu sein.

Diese Investition kostete mich 50 EURO, zuzüglich der SIM-Karte von 20 EURO und ich habe nach drei Jahren noch einen Restbetrag von 1 EURO.

Ich benutze das Handy nur im äußersten Notfall. Auch meine Nummer haben nur vier gute Bekannte. Ich musste meine Nummer wechseln, weil mich früher öfters besoffene Junkies in der Nacht weckten, um mir ihr Leid zu klagen.

Ein Handy ist für mich ein Ding der Bequemlichkeit, vielleicht sogar Faulheit, wie eine Wasch- oder Spülmaschine. Früher hatten die Leute in den Dörfern eben den Waschbrunnen, wo hin und wieder über jeden geklatscht und getratscht wurde.

In jedem Heim für Obdachlose und sozial benachteiligte Menschen werden massiv Handys geklaut. Man bedenke auch, dass es Menschen gibt die sich für 200 EURO ein Handy kaufen und es Mitte des Monats für 50 EURO oder weniger wieder verscherbeln, um den Kühlschrank wieder füllen zu können oder Drogen zu kaufen. Außerdem finde ich es beschämend, dass es sozial benachteiligte Leute gibt die sich ein Handy von 200 EURO leisten und andere täglich 50 Cent zusammenkramen müssen, um sich eine warme Mahlzeit in der Stëmm leisten zu können.

Deswegen müsste ein Handy 1000 EURO kosten, damit es nur für wichtige Fälle gebraucht würde (Ärzte, Feuerwehrmänner, Polizei usw.).

Ich kann keinen bedauern, der einen Strafzettel bekommt, weil er sein Handy beim Autofahren benutzt und dann andere Leute oder Fußgänger damit gefährdet. Sogar die Medien locken mit sozusagen exklusiven und günstigen Verträgen, was Handys und Handyverträge betreffen. Ottonormalverbraucher fällt für gewöhnlich darauf herein und verkennt die dahinter verborgenen Gefahren (Gerichtsvollzieher).

Boomer

## Opgepasst
op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## Attention
aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat datt si, nach nii an och nii wärt Leit schecken vir an hiirem Numm Zeitungen ze verkaafen oder einfach opzehiewen.

Wann also een bei Iech doheem schellt an seet hien wär en Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him weg keng Suen an soot der Police bescheet.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

********************************

## Dr Stëmm Consultations médicales sur roues

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi à partir de 17h30 devant l'entrée du TOX-IN 2, Route de Thionville L-2611 Luxembourg.

Gratis medizinische Behandlungen jeweils mittwochs zweimal im Monat ab 17.30 Uhr vor dem TOX-IN 2, Route de Thionville L-2611 Luxembourg.

Für weitere Auskünfte: Tel : 49 02 60



# INTERVIEW mat der Madame Claudine Bechet

Presidentin vun enger ganz jonker ASBL, déi sech dofir asetzt, fir de Leit an eiser Gesellschaft, deenen et net esou gutt geet, d'Kultur méi no ze bréngen.
De Numm vun dëser ASBL ass CULTUR'ALL.

• Dir sidd Presidentin vun der Associatioun CULTUR'ALL, an de leschte Wochen huet een am soziale Beräich ëmmer méi iwwert dës ganz nei ASBL héieren. Wat sinn d'Ziler vun dëser Associatioun?

Ziler ginn et eng ganz Rei. Dat éischt ass: et gi vill Kulturevenementer zu Lëtzebuerg, mä et gesäit een ëmmer déi selwecht Leit an den Muséeën, op de Concerten, an den Theateren. Dat kann sech och net all Mënsch leeschten a mir wëllen déi Offer fir méi Leit opmaachen. Dat ass en Zil. Dann ass et och, well d'Leit sech villäicht net trauen, fir emol an de Musée ze goen, souguer donneschdes owes vun 18 Auer bis 20 Auer, wou et gratis ass. Well se net wëssen, wat et do ze kucke gëtt oder wéi een sech behuele soll oder villäicht well ee guer net weess, wéi interessant dat dobanne ka sinn an dat muss een emol erkläert kréien. An dann ass et och esou, ee vun onsen Ziler ass, datt déi verschidde Kulturen, déi zu Lëtzebuerg sinn, sech emol begéinen. Mir hunn en immense Räichtum hei, Leit aus verschiddene Schichten an aus ganz verschiddene Kulturen. An déi Leit begéinen sech net, si sinn ëmmer ënnert sech. A mir hätte gären, datt si sech bei kulturellen Evenementer treffen an zesumme schwätzen.




• Wéi ass d'Idee entstanen esou eng Associatioun ze grënnen?

Dat ass schonn zimlech laang hier. 2007 war am Mee e Seminaire, wou vill sozial Associatiounen, wéi d'Stëmm vun der Strooss, A.T.D Quart Monde a Femmes en Détresse matgemaach hunn. An déi hunn do ganz kloer gesot, datt si gär un der Kultur géifen deelhuelen. Datt si gär emol op e Concert oder an den Theater giffe goen. Mä datt se net genuch Suen hunn, sech net trauen asw. Mir hunn dunn zu e puer geduecht, datt mir d'Uleies vun deene Leit an d'Realitéit ëmsetze wéilten, an hinnen dat géifen erlaben. Do gëtt et eng flott Equipe am Moment vun 10 Leit, an mir hoffen, datt der ganz vill dobäi kommen.

• Wéi stellt dir iech dat fir, kommen déi räich Leit dann och nach?

Dat wär jo ganz schlëmm. Et géif mir och net Leed doe fir déi Leit, déi dowéinst net méi kéimen. Ech menge mir sinn eng grouss Gesellschaft a mir liewen zesummen, sou gutt an der Strooss wéi an de Muséeën, an ech mengen, datt dat de Leit am Contraire Freed mécht. Si kéinten da virun engem abstrakte Bild stoen a villäicht soen: A wat häls du dann dovunner? An ech hunn elo zu verschiddenen Themae schonn héieren, datt d'Leit hei bei der Stëmm ganz genau Meenungen hunn. Da kéint een sech och ganz bestëmmt iwwert e modernt Bild ënnerhalen.

• Gëtt et hei am Land nach déi sougenannten "Bourgeoisie"?

Jo, ganz sécher. Ech gehéieren och dozou an ech stinn och dozou. Bourgeoisie, dat si Leit esou wéi anerer och, déi villäicht vu Kandheet un aus méi engem privilegéierte Milieu kommen, déi aus Familje kommen, déi méi Suen hunn an déi och net dofir kënnen, mä déi och domadder liewen. Ech fannen den Dialog muss do sinn tëschent deenen engen an den aneren. Ech gesinn do guer kee Problem an dat ass jo dat, wat mer gär hätten.



*Stand vun der asbl CULTUR' ALL. den 17. Oktober 2009 op der Place d'Armes*

• Ass dat eng Iddi, déi hei zu Lëtzebuerg entstanen ass, déi ganz nei ass oder hutt dir iech déi Iddi vum Ausland ofgekuckt?

Ech sinn drop gestouss, wéi ech en Artikel iwwer Éisträich gelies hunn, wou et eng Associatioun gëtt, déi "Hunger auf Kunst und Kultur" heescht an "Kulturpäss"fir bestëmmte Leit erausgëtt, déi keen esou en héije Liewensniveau hunn, fir datt si och un der kultureller Offer deelhuele kënnen. Mëttlerweil hu mir och erausfonnt, datt et an der Belsch eng Associatioun gëtt, déi "Article 27 " heescht. An da gëtt et jo nach A.T.D Quart Monde, deenen hir Iddi dat scho laang ass. Mä offiziell gëtt et dat hei nach net. Well d'Kulturinstituter soen: Kommt, mir si jo do, an déi Sozial soen: Mir wëllen, mä dir maacht ons d'Dieren net op. An dat ass iergendwéi, wéi d'Franzouse soen: ''un dialogue de sourd", dat heescht, d'Leit hunn déi selwecht Iddi mä iergendwéi verstinn se sech net. A mir wollte mat onser ASBL esou e Bindestréch maachen tëschent dem Sozialen an dem Kulturellen.

• Wéi sidd DIr op den Numm komm?

Den Numm kënnt vun engem gudde Kolleg vu mir, deem ech de Projet erkläert hunn. Dee sot dunn: Dat ass jo Culture pour tous, Kultur fir all, Cultur'all, op Englesch " Cultur'all, cultural ". Dunn hu mir geduecht, dat ass e Wuertspill, dat een op all Sprooch versteet an hunn onsem Comité dat weiderginn.

• Bleift dat elo nëmmen hei fir Lëtzebuerg oder geet et och, datt een eppes an d'Ausland kucke goe kann, fir e raisonnabele Präis?

Esou wäit si mir nach net. Wann elo scho Klierf, Wolz an Diddeleng z. B. hir Dieren opmaachen, da si mir scho ganz, ganz frou. Mir hätten dat gären um nationalen Niveau, a sinn och amgaange mat de Ministèren ze diskutéieren, Familljeministère, Kulturministère. D'Stad Lëtzebuerg geet mat op de Wee. Ech menge schonn, datt mir d'Dieren opkréie wäerten, mä mir sinn nach amgaang e bëssen ze negociéieren.

• Mengt dir, dat hätt Succès, och zu engem minimale Präis?

Déi Fro hu mir eis och gestallt, mir sinn iwwerzeegt, datt wann se déi Kaart bis an der Täsch hunn, net honnertdausend Leit an d'Muséeë wäerte rennen. Also dat wësse mer, Gott sei Dank, well dat wär jo da vun engem Dag op deen anere vläicht e bësse vill. De Pass kritt ee just wann een e freet. Et muss en e Formulaire ausfëllen, eng Passfoto ofginn, en ass gratis, mä et muss een awer soen: Ech wëll esou e Pass ".

- Ass dann eng reell Demande do vun enger Persoun, déi am Liewe vläicht aner Prioritéiten huet, z. B. wéinst gesondheetlechen oder finanzielle Problemer oder wéinst Problemer mat der Wunneng. Ass do Kultur wierklech nach eppes, wat se kéint interesséieren?
  Ech gleewen, datt dëse Sujet fir déi Persoun ganz wäit ewech ass. Mä datt villäicht seng Assistante sociale him kéint soen, hei maach mol eng Paus mat denge Suergen, géi eng Stonn mat mir an e Concert oder géi eng Stonn déi Märercher do lauschteren, wou s de deng Kanner villäicht kanns mathuelen, einfach fir ofzeschalten. An no der Stonn realiséiert déi Persoun vläicht, dass et hir wierklech eppes ka bréngen. Ech géif mengen, et ass e Recht an e Besoin.

- Firwat hutt Dir Iech grad an dëser ASBL engagéiert?
  Dat hänkt vläicht mat mengem Beruff zesummen. Ech hu Konschtgeschicht studéiert, an hunn 12 Joer fir de Musée an der Stad geschafft, an hunn dono Congé sans solde geholl, fir meng Kanner ze zillen, ech hunn der 3 an déi sinn elo grouss. Ech hunn nach ee Joer Congé sans solde, a wollt mech do engagéieren, fir de Bindestréch ze man, tëschent dem Sozialen an dem Kulturellen. Well ech geduecht hunn, ech kennen nach e puer Leit am Kulturellen, an hunn an der Tëschenzäit nach eng ganz Rei Leit aus dem soziale Beräich kennegeléiert. Ech hu meng Vocatioun wierklech doranner gesinn, datt déi Leit aus deenen zwee Sektoren sech begéinen an zesummen eppes op d'Bee stellen.

- Schafft Dir um Terrain oder entwéckelt Dir éischter Projeten?
  Projeten, kann een net soen. Et ass main eenzege Projet. Bon, Kannererzéiung ass main éischte gewiescht, dat hei ass elo main zweete Projet. Ech muss soen, datt ech net vill um Terrain sinn, wat mer e bësse Leed deet. Et feelt mir e bëssen de Kontakt mat de Leit, déi de Kulturpass solle kréien. Ech sinn immens frou a soe villmools Merci, datt ech haut hei ka sinn. Dat erlaabt mir Leit kennen ze léieren, well et muss en och soen, datt mir eis net esou oft begéinen. Mir gesinn ons an der Strooss, mä mir schwätzen net mateneen. An et weess een och net, wéi een et géif maachen a wéi ee soll ufänken. Do si sou Hemmschwellen do, awer déi sinn hei bei iech net méi do. An ech hoffen, datt déi och an de kulturellen Ariichtunge wäerte falen.

- Gëtt genuch ënnerholl fir de Leit d'Theateren an d'Muséeë schmackhaft ze man?
  Jo, fir d'Bourgeoisie ganz bestëmmt. Ech mengen, datt do genuch Invitatioune lafen an datt do och d'Kommunikatioun leeft, well een a deen anere kënnt. Et ginn awer schon vill Efforte gemat, och wat d'Schoulen ubelaangt, do kommen och ganz vill Schoulklassen an d'Muséeën, d'Proffe ginn ugeschwat... Ech mengen, datt vill gemat gëtt, fir d'Kulturinstituter opzemaachen. An ech muss soen, et huet mech och iwwerrascht, mat wat fir enger Begeeschterung ganz vill Direkteren aus de Kulturinstituter ons mat dem Projet "Kulturpass" empfaangen hunn. Si si jo frou, wa vill Leit an hir Instituter kommen a wann net vill Plazen eidel sinn.

- Wéi kann een sech iwwert d'ASBL Cultur'all informéieren?
  Mir hunn eng Handysnummer, wou een sech informéiere kann. Dat ass de 621 43 06 02. Do leeft e Repondeur a wann een do e Message hannerléisst, da gëtt een zeréck ugeruff, wann een seng Nummer léisst. A mir sinn amgaang un engem Internet Site ze schaffen, den www.kulturpass.lu heescht. Mä deen ass nach net Online.

## Die optimische Ecke

Es gibt heutzutage noch Menschen, die kein Handy besitzen. Dafür sollen sie sich nicht schämen oder sich minderwertig fühlen.
Es ist doch ein Grund zur Freude, wenn man nicht andauernd gestört wird.
Auf der Straße oder im Bus wird man nicht, wie ein Verrückter der Selbstgespräche führt, angeschaut.
Man hat die Hände frei und muss nicht die meiste Zeit irgendwas am Ohr halten.
Man braucht keine unendlichen Monologe von guten Freunden zu ungünstigen Zeitpunkten anzuhören.
Man darf einfach abschalten, die Natur bewundern und sich auf seine Gedanken konzentrieren…

**Carpe Diem,**
**…lebe den Tag**
**…cueille le jour**



# Klick

**SCHUEBERFOUER 2009**



**Vivre , c'est aimer.**
**Aimer, c'est comprendre.**
**Comprendre , c'est partager.**
**Partager , c'est donner.**
**Donner , c'est aimer.**
**Aimer , c'est vivre.**



# Klick



Offrir un peu de leur temps, faire preuve de solidarité et s'engager personnellement pour les plus défavorisés, tels étaient les buts que se sont fixés les membres de l'association italo-luxembourgeoise Bettembourg-Dudelange. Et comment mieux concrétiser ces objectifs abstraits par des actions concrètes ? Par la cuisine.

Suite au succès que leur président d'honneur, Mars Di Bartolomeo, avait rencontré en 2004, lorsqu'il avait préparé les repas pour les bénéficiaires de la Stëmm vun der Strooss, Maria Eich a lancé l'idée de renouveler l'expérience.

Au menu, ce dimanche à Esch-sur-Alzette: des penne bolognaise offerts par le directeur technique de la société Maxim, Dario Battestini, suivis d'une Quetschentaart préparée par l'harmonie municipale de Bettembourg et du café, offert par le patron de Mondialfood, Massimo Salciccia. Face à l'accueil chaleureux que les 6 cuisiniers volontaires ont reçu de la part des 68 visiteurs du centre de jour, il a été décidé de fixer un rendez-vous pour se revoir l'année prochaine

Photo de gauche à droite : ***Mike Manderscheid, Claude Consdorf, Maria Eich, Domenico Picco (président), Marie-Claire Schroeder, Maurizio Sguazzin, Vanessa Heinen, Massimo Salcicca, Dario Battestini, Nelly Schon***



Zur Feier des 90jährigen Bestehens des Vereins und zum Dank an das Schweesdrëps-Team für die gute Arbeit, luden die Veteranen des FC Progrès Niedercorn, die Escher Fräschen, am 4. September 2009 zu einem Freundschaftsspiel ein.



# Zur Gründung einer neuen, wichtigen A.s.b.l.

## "Sandra B. Eise Kampf géint de Mëssbrauch A.s.b.l."*

**Nicht mehr wegsehen, Hilfe und Unterstützung anbieten, das ist das Ziel der A.s.b.l. „Sandra B. – Eise Kampf géint de Mëssbrauch".**

Wir sind Betroffene - Überlebende – die sich zusammengetan haben und das Tabu brechen wollen.
Wir sind Überlebende, die zum Teil die schmerzliche Erfahrung des Nichtsehens, Nichthörens und Nichtredens gemacht haben.
Wir sind Überlebende, die es geschafft haben, an die Öffentlichkeit zu gehen.
Wir sind Überlebende, die sich nicht mehr schämen, für das, was ihnen angetan wurde.
Wir sind Überlebende die kein Verständnis mehr für das Schweigen haben.
Niemand kann sexuellen Missbrauch alleine aufdecken, beenden und allein die Folgen abfangen. Wir möchten den Opfern eine Anlaufstelle bieten, wo sie gehört, verstanden und wo ihnen geglaubt wird. Wir können ihnen die vorhandenen Einrichtungen empfehlen, sie bei ihren juristischen und therapeutischen Schritten begleiten.

Auf unserer Internetseite **www.geintdenmessbrauch.com** geben wir Opfern die Möglichkeit, sich mit uns in Verbindung zu setzen. Vertraulichkeit ist selbstredend und die Anonymität, falls gewünscht, bleibt gesichert.
Wir wissen mittlerweile, dass Opfer und Überlebende sich „Gleichgesinnten" eher anvertrauen können. Wir wissen auch, dass der erste Schritt der Schwierigste ist. Bei diesem Schritt wollen wir zur Seite stehen und sie auf dem Weg zur Gerechtigkeit begleiten.

Für Überlebende, die sich mitteilen wollen und für die - bedingt durch die Verjährungsfrist - kein Gesetz mehr zur Seite steht, werden wir eine Selbsthilfegruppe gründen.
Über den Termin werden wir auf unserer Internetseite und in der Presse rechtzeitig informieren.

**Anmerkung der Redaktion: Wir möchten in diesem Zusammenhang auf unsere Juliausgabe (N°56) verweisen, in der im Interview mit Frau Christiane Ehlinger, dieses Thema in Zusammenhang mit dem Buch "Wee geet Pappa eng Béier sichen?" von Sandra B. besprochen wird.*

# Info

Die Mitglieder der Redaktion der Stëmm vun der Strooss sind wieder «on air». Sie präsentieren ihre Sendung D'Stëmm vun der Strooss: Informatiounen vun der Strooss vir d'Leit op der Strooss, jeden zweiten Monat am ersten Dienstag von 18:30 bis 20:00 Uhr auf Radio ARA 103,3 und 105,2 FM.




Retrouvez toute l'équipe rédactionnelle dans l'émission D'Stëmm vun der Strooss: Informatiounen vun der Strooss vir d'Leit op der Strooss, diffusée un mois sur deux, le premier mardi du mois, de 18 heures 30 à 20 heures, sur les fréquences 103,3 et 105,2 FM de radio ARA.

**Equipe rédactionelle:**
Tania Draut, Cocoon, Cowgirl, Boomer, DanW, Steve, PaulL, Jang, eLKa, gen, Marc, YvesE, Marc T, Alexandra Oxacelay

**Photos:**
Stëmm vun der Strooss

**Layout:**
Stefan Thelen
www.modelldesign-trier.de

**Korrektur:**
Lëtzebuergesch Sprooch an Orthographie : Christiane Ehlinger

**Impression:**
Polyprint, 44, rue du Canal
L-4050 Esch/Alzette

**Abonnement:**
Vous pouvez soutenir nos actions en choisissant l'une de ces formules:

| | |
|---|---|
| Abonnement journal + carte de membre: | 20 € |
| Abonnement journal: | 15 € |
| Carte de membre: | 10 € |

en versant la somme correspondante sur le compte LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE

D'Stëmm vun der Strooss vient d'obtenir le statut d'utilité publique par arrêté grand-ducal du 29 août 2003. Vous pourrez désormais déduire des impôts les dons que nous nous aurez faits.

**Rédaction:**
105, rue du cimetière
L-1338 Luxembourg
Tel. 49 02 60
Fax: 49 02 63

redaktion@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

Stëmm vun der Strooss asbl est conventionnée avec le Ministère de la Santé et travaille en étroite collaboration avec la Croix Rouge luxembourgeoise.

Les articles signés ne reflètent pas nécessairement l'opinion de l'association.




**Stëmm vun der Strooss asbl**
105, rue du Cimetière
L-1338 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63
stemm@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

LUXEMBOURG




32, Grand-Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette
Tél. (00352) 26 54 22
Fax (00352) 26 54 22 27
esch@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

ESCH SUR ALZETTE

